Colaadii Haad Qadiye (1879-1882)iyo tii Qabaalka.Taariikh, taariikh kale biliiiliqaysatay sidee loogu gar naqaaa.?



**Reer Sugulle dakhar wiilyar baw sidey daliishiiye**
**Waatii degmada laysu furay dabadi Looyaade**
**Dabar qaaday reer Diiriyii damaca waallaaye**
**Dummaddii Xirsuu saaran yahay Dubur raggii yiile**
**Dawlaabadii boqor hadduu damacsanaa waaye**
**Duudsuu ku dhacay ina Ammaan dib u heshiintiiye**
**Denbi hadduu kasbaday Eebbeheen daayinaa jirae**
**Dullaamkii Qabriga hawga tudho dabaqi naareede**
**Nimanyohow tolnimo waa dugsiye dunida jeedaasha.**
**( Salaan Carrabay 1912).**


Hadji Gulēd, with his Son and Follow

**<u>Guuleed Xaaji Axmed Sugulle (1822-1908) 1906dii.</u>**

Halkan waxaynu ku lafo guri doonaa laba taariikhood oo ah sheekooyinka murti iyo suugaan kale ba lahayd iyo maansooyahandii ka danbeeyey oo gabayadooda ku soo qaatay ayagoo waano iyo ku cibro-qaadasho dadka ku nasteexaynaaya. Waa colaado ka kacahy kibir iyo isla weyni fitnadu ka abuurmatay. Akhirkiini nimankii kibirkooda dadku isku laayey ayagiina ku qudh baxeen. Waa colaadu gabayo badan lagu xusay dadkuna isku waanin jiray. Gabayadaas labada colaadood dhaxalkood iyo aayyatiinkood ugu horeeyey raga ku soo hal-qabsaday Maxamed Bulxan Cawar (1840-1910). Maxamed Bulxan waxa tu la mid ah colaadahaas soo maray reerku ka dhashay ee reer Axmed 1890s. Wuxu gabayga uga dan lahaa inaan colaad iyo fitnadi gooni ku ahayn tolkii ee dadyawga kale ba wada haysato aafado. Maxamed Cawar gabaygiisa dheer

colaad iyo dagaalo badan ayuu ku xusayaa , colaadii Yeesif iyo Aadan Madoobe ee magaalo xeebeedka Karin ku gubatay, dagaaladii Nasiib Buundo iyo Biyo Maalka, Haad Qadiye iyo Qabaalka.Maxamed Cawar wuxu labada colaadood ee halkan aanu ku gurfaynayno ku tilmaamayaa gabaygiisa. Wuxu odhanayaa:

**Boos Cali iyo Reer Gorodna, way kala birdhiiftaane**
**Rawax maalintii lagu bulay, beden coloobeene**
**Buuhoodle laga waa waxay, beri ku haysteene**

**Reer Sugule goodiga bankuu, baalcaddii dhigaye**
**Iyana baarax uma soo shiraan, beri samaadkiiye**
**Waa beeyo Habar Yoonistii, bu'aha waalayde**
**Waa taa laftoodaa balaqan, booraan loo qodiye.**

Mudo u dhow labaatan g'u ka dib ayuu Salaan Carrabay aabaari/colaadii Xaaraamo-cune (1911-1912) gabay waano ah ku kala dhantaalayaa laba reer oo loo kala taag waayay. Waa Axmed Faarax iyo Daahir Faarax . Salaan sidu waano iyo wacdi iyo xasuusin ugu gabayay khaatumo xumada colaada, ayuu labadii col ku kala dareerayay. Wuxu isna ku xusaya gabaygiisa labadii colaadood laftood ee Maxamed Cawar isna ku hal qabsaday labaatan sanadood ka hor. Wuxu Salaan ku odhanaya gabayga:

**Reer Sugulle dakhar wiilyar baw sidey daliishiiye**
**Waatii degmada laysu furay dabadi Looyaade**
**Dabar qaaday reer Diiriyii damaca waallaaye**
**Dummaddii Xirsuu saaran yahay Dubur raggii yiile**
**Dawlaabadii boqor hadduu damacsanaa waaye**
**Duudsuu ku dhacay ina Ammaan dib u heshiintiiye**
**Denbi hadduu kasbaday Eebbeheen daayinaa jirae**
**Dullaamkii Qabriga hawga tudho dabaqi naareede**
**Nimanyohow tolnimo waa dugsiye dunida jeedaasha**

**Reer Cali-Geri sugu darrnaa dil iyo qoomaale**
**Durba waranka waysugu dhaqsaday dooxanaa madhane**
**Waa dawri Buuhoodlahay dir u lahaayeene**
**Waayadanba dabataa fadhidey daallinoo colahe**
**Ku dibsade Daboolan iyo Caday danabbadii yiille**
**Dekenadii Qabaalkana ninkii duriyey qoondeeye**
**Dabkuu Aadan shiday Ina Galaydh durugsigii eedye**
**Danbarkeeda dhaxal xaajaduu doortay Reer Gorode**
**Nin dardaarankii Cumar ogaa mudanihii daaye**
**Nimanyohow tolnimo waa dugsiye dunida jeedaasha**

Hadaba Waxa la yaab ah labadan colaadood, waxay ka simanyiin murtida/maahmaahyada iyo weedhaa lays waydaarsanayo. Markaas inakoo arintaas suurta galka ahayn tixgalinayna; in laba colaadood oo laba xili oo kala duwan dhacay , reero aan isku abtirisi ahayna dhex mareen, siday hadana u wada wadaagaan murti/maahmaah iyo weedhba?. Sida kale hadaynu u dhigno xaajadan suaasha jawaabteed in la helo loo baahnayahay waxa weeyaan asal ahaan labada colaadood ee murtididoodi laysku badhaxay midba tix iyo tiraaba intay lahayd waamaxay? Ma labada taariikhood ayaa isku milmay oo dadkii soo tabiyay ayaa is dhex dhigay murtidii mise si kas ah iyo ula kac ah ayaa labada taariikhood ayaa mid ta kale loo dhuuxay laguna qurxiyay, oo maanta labada sheekood warbaahin iyo iyo wasaarad iyo akaadimiyad cilmi baadhis ayaa kala reebtay. Halkay waayadii hore labada taariikhood ku kala baxeen murtida iyo suugaantay mid kaste asal u lahayd.

Colaaduu mid waa tii ku caan baxday magaca Qabaalka (1880s-1890s) oo nin la odhan jiray Boos Ilaawe iyo Aadan Galaydh ayagii iyo jilibadoodii ba ku kala calaf qaateen dagaalo dhowr ah aakhirkiina Aadan Galaydh ku qudh baxay reerkiisiina ku jabay. Colaadaas waxa isku laayay reerka Dhulbahnate gaarahaan jilibada Cali Geri. Sheekadaas Qabaalka oo haatan dadku aad u maqleen wixii ka danbeeyay 1977. Oo Ninka ku magaca dheer Idaajaa faafinta sheekooyin beeleedka jufadiisa halgan dheer ugu jiray sidu u wada gaadhsiin lahaa Somaali oo idil. mudo dheer idaacadaa af soomaaliga ugu halgamay inu faafiyo.  Colaadi Mataan Ciideed iyo Cali Dhan ku baxeen iyo is maandhaafkii Cali Duulane iyo Faarax Afxakame , ayaguna qudhooda ku naf waayeen. Sheekooyinkaas inay degaanada Soomaaliyeed ee qabaailka Daarood buunbuunin jiray,  oo weliba wajigu isagu jecelyey in loo tebiyo u dhiga. Waxa taariikhahaas kaligii kala reebay oo midna tis qaaday midna u dabar g'oi gaadhay waa ninka Idaajaa iyo maamulkii Afweyne oo isagu sedbursi joogto ah iyo naas nuujin dawladeed mar kaste la daba taagnaa nimanka taariikhaha soomaali toodna soo saara kuwa kale na irdaha is gaadhsiinta iyo cilmi baadhista ka hor joogsada. Mudo 45 sanadood ah ayuu waday ninkaas Idaajaa iyo baandadiisa Akaadimiyada Dhaqanka oo laga bilaabo 1974kii madaxa u ahaa uguna horeeyey Shire Jaamac Axmed oo Mareexaan ahaa uguna danbeeyey Axmed Cartan Xaange 1991 oo Dhulbahnate ahaa.

Haatan looma baahna in colaadii Qabaalka 45 sanadood ah aynu maqlaynay in aynu sheekadaas ayadoo tafaatiran hadana lagu sheego halkan , waxa inagaga filan uun inaynu ka soo qaadano

suugaanta iyo weedhaa laysku hayo. Weynu ka dharagsanahay siday colaadu u curatay markii Cumar Aadan Galaydh nin ku dilay qabaal u ka sugayey. Aadan Galaydh oo Aabihii ahna kibir ku diiday bixinta magtii ay kaga soo hagaagtay ee tuluda kaliya ahayd. Waxa xigtay in reerkii ninku ka baxay aarsadeen Cumar Aadan na ku dileen bali Buhoodle u dhow ka dibna loogu magac daray baligii magac. Ayadoon dagaal fool ka fool weli laysku arag ayaa Aadan Galaydh iyo col reerkiisa ah gacanta ku dhigeen 4 nin oo walaalo ah. Aadan Galaydh wuxu soocday 3di u ku tuhmay karti iyo raganimo sedexdiiba waa dilay, kii 4aad oo il l'aa oo la yidhaahdo Boos Ilaawe ayuu iska sii daayay isagoo yasaya. Wixi intaas ka danbeeyey waa dagaalo goos goos ah oo hadaba qolo ku jabto. Dagaalkii ugu dambeeyey Aadan Galaydh iyo isku arkaan Boos Ilaawe mid ka mid ah ayaa ninkii kibirka badanaa ee wax liidayay ayaa lagu dilay oo ninki yaryaraysanayey ku dilay sidaasna walaaladii ugu aaray liidnimadiina cadhadeedi ka jeel baxay.

Hadaba colaada Haad Qadiye oo ku beegnayd 1879-1881 oo dhex martay reer Habar Yoonis ka mid ah saldanadana u haya lana yidhaahdo reer Sugulle waa 8 ilma sugulle ah oo isu cashiiradaystay laba , waa Jaamac Sugulle iyo Diiriye Sugulle oo Ba Awal ah iyo lixda kale ee reer Sugulle oo kala hooyo ah se isku bahaystay Baha Sugulle). Waxay colaadaasi dhalatay ka dib dil u gaystay wiil u dhalay suldaanka Habar Yoonis xiligaas Suldaan Xirsi Amaan Diiriye Sugulle (1825-1879) oo Ba Awal ah, ninka wiilkiisa la dilayna wuxu ahaa hal doorka beesha iyo caaqilkoodii oo la magacaabay 1876 waagay Masaaraidu maamuli jireen xeebaa Somaliland. Waa xilidhibaankii nabada iyo murtida Xaaji Guuleed Xaaji Axmed Sugulle (1814-1907)oo Baha Sugulle ah.



SULTANS OF THE HABR YUNIS
Ishaak
Ahmed
Ismail
Daoud
Said
Ali
Arreh
Ismail
Abdullah
Omar
Hildid
Isman
Hirsi
Ainasha
Segulleh Butiyeh Hirsi Farah Omar Gutaleh Koshin Wais Liban Esa
Ancestor of the (Rer Segulleh)
Gulaid Ahmed Egal
Baha Ainasha
Deriyeh Robleh Ahmed Wais Farah Mahamud Mahomed Geleh
Ba Awal
Baha Segullen
Aman Jama Hirsi Aden Ali Abdullah Yusuf Samanter Ahmed Mahamud
Ba Makahil
Ismail Egal Hussein Nur Awid Abukr Osman Gulaid
Baha Deriyeh
Ahmed Ismail Hirsi Haid Yei Maggan Mahomed Ali Fidden Gulaid
Nur Deriyeh Hirsi Geleh
Dolal
[N.B.—The Sultans are underlined with heavy line.

**"Fitnadu waa waxan lagu kala samri waayey ayey tahay. Waxaa jira waddanka Burco; nin wiilkiisii la dilay kolkaasa nin uu u yahay adeer labaad oo meesha boqor ka ah buu u yimidoo wuxuu yiri; "mag-dheerta waa wada leeyahaye saddex iyo soddon halaad halla siiyo ii dheh", "war hadalkan nacasnimada leh iska daa" buu yiri, Soomaalidu waa wada taqaanaaye waa ninkii la oran jiray Xirsi Ammaan. Kan wiilkiisii la dilayna waddankaas markaas la joogay waa ninka ugu aqoon badan baa loo ictiraafsanaa oo Guuleed Xaaji baa la oran jiray. "Hadalka nacasnimada leh iska daa, nacasnimadii aabahaa baad haysaaye". Aabihiina waa awowgii walaalkii hadda, ninka ladani inaanu gar qaadan bey ku tusaysaa. Guuleed ayaa yidhi "oo maxaa aabbahay samaayn jiray? Xirsi ayaa ugu jawaabay " weyso weyn buu qaadan jirayoo dabadeed bankaas arooriyood buu ido badan uu daaqsan jirayoo dabadeed dhulkaa unbuu tuktukan jiray. Guuleed ayaa hadana yidhi "Adna aabbahaa muxuu samayn jiray? Xirsi wuxu ugu jawaabay "sankaasuu ka gelin jiray waran markaasuu ku kaxayn jiray, aniguna waran baan kugu kaxaynayaa." "Waa yahay ma saasaad damacday? Adeer reeraa ka daa saasu caqli maahee! Rabaa talin buu" yiri Guuleed Xaaji; Xirsaa yidhi "Rabbigay talin maayee annagaa talin"; wa lagu kala kacay maalintaas. Arrintii waxay socotaba labadii qolo waa isdileen, ninkii kibray iyo reerkoodii baa laga badsaday isaga naftiisiina waa lagu dilay, iyo wiilkiisii curadka ahaa, haa!**

**Duudsu ku dhacay,ina Ammaan dib u heshiisiintiye.**

**Gabaygaa waati lagu lahaa."**

Waxa ayaguna jiray rag dagaalkii iyo dilku kolku dhacay halkaas iskala qaaday oo colaadoodu ka horayn dagaalka. Waxa ka mid ah ragaas dagaalku colaadoodu ka curatay Jaamac Warsame "Dhinbiil" Yuusuf Suldaan Diiriye ( Ba Awal)wuxu ku magac dheeraa Jaamac **Ammuume** naanaystaas dambe waxa ugu wacnayd codkiisa oo yaraa dadkuna aad u maqlin jirin sidaasna loogu bixiyay Ammume ( mute in Somali) **oo af Somaaliga** ah qofkaan codku ka soo bixin ama hadalba. . Ninka kale na waa Warsame Dhakaar ( Baha Sugulle) oo nin geesi ah oo oo dagaalga ku xeel dheeraa beeshoodana abaanduule u ahaa, wuxu ahaa nin macangag ah oo colaada inu fogeeyo mooyaane nabad wax ka tarin , islaweynidana sidaas Xirsi Amaan oo kale ahaa. Labadaas , Xirsi iyo Warsame ayaa colaadii Haad Qadiye calanka u siday oo midba dhinac dabka ka shiday aakhirkiina lagu dilay.




**Xirsi Amaan iyo Guuleed Xaaji Axmed**

Markii gar iyo wada xaajood timi arintii labada odey ee suldaan Xirsi Amaan iyo Caaqil Guuleed Xaaji Axmed Sugulle ayaa durbadiiba isku af garan waayay.Guuleed oo nin dulqaad iyo xikmad ilaahay ku maneystay ayuu ahaa oo oo dad , guunyo iyo dalba ka maahmaahi jiray maahmaahyiinkiis haatan laga xasuusto dhowr sida:**"Ceel biyo leh ma foga",** uu ula jeedo wax lagama maarmaan ah waa kugu qasab meel kaste ha jireene. Oo hadii biyo aad waydo oo lagugu sheego ceel Xamar adoo Hargaysa joogaa waad ku qasbantay. Mar u geed ka maahmaahayey xikmadhiisana laga gurayey ayay waydiiyeen ragi **Guuleedow dumar kamaad maahmaahine bal ka maahmaah maanta**? marku in door ah dumar ka sheegay maahmaahyo isaga ka soo go'ay ayuu ku gebagebeeyey,**" Dumar , taad barataaba b'an".** Asalka eriga abwaan qofkii loo yaqaanay ayuu ahaa. Haduu dad iyo dal ba sidaas uga maahmaahay waxa soo hadhay waa guunyo, waxa la yidhi bal awarka geela ah qiimigiisa sheeg?

"Dhegaweyne: Horta nin abuuran ah oo Soomaali ah baa la yiri: "Awrka qiimee". "Haddaan sheego" buu yiri "Awrka qiimihiisa waa laysku dilayaa, wax mag loo qaataba la arki maayo oo ninkii kaa lumo, wuxuu mag ugu qaato la arki maayo" buu yiri.

Daahir Afqarshe Mahadsanid: geela wax laga sheega waa laga sheega waa fara badan yihiin, wax laga sheegi karaa waa hadda oo xooga yar laga xasuusto ma ahee. Haddaan ku yara noqdo, midkii la yiri awrka qiimee nin macruuf ah buu ahaa, waxaa la oran jiray Guuleed Xaaji nin abwaan ah oo la isla ogyahay ra'yigiisa ayuu ahaayoo, markaasaa la yiri bal awrka qiimee, saddex boqol oo sabeenood ayuu ka soo saaray, kolkaasaa lala tacajabay wax la yiri xaggeed ka saartay oo hoggaankii buu ku qabtay kolkaas buu ka soo saaray toban sabeenood, markaasu yiri keen, markaa sanqaroorka saa soo yiri oo arkey inuu afgaranayo oo hoggaanka ku laabay wuxuu ka soo qaaday toban. Hiye, markaasuu yiri, markaasuu raacay oo toban ka soo qaaday, ju'buu yiri waa fariisiyey toban buu ka soo qaaday, wuu qarqarsiyay toban buu ka soo qaaday, heeryuu saaray markaasuu toban ka soo qaaday, marka heeryadii iyo kabaalladii iyo yeeshii saaray buu yiri "sane", markaasuu labadii addin dib u qaaday, labadii gorof leged, kolkaasa ceynka hoos ka geliyay toban buu ka soo qaaday, waa raray 10 buu ka soo qaaday. Tureeyo miiran buu suray toban buu ka soo qaaday, labo carruur ah buu kala jeediyay oo wiil iyo gabar ah, oo seexiyay gibilkii buu ku dhuftay, 'hiy' buu yiri, markaasuu la dhaqaaqay, labadii carruur ahaa waa qiimeeyay aqalkii waa qiimeeyay, arrintatan uu oggolyahay marbuu si saamad yeelayo waa sameeyay markaas baa qiimihiisiiba arladii ka batay, markaasuu yiri haddaan wixii dhan isku soo celinayaa waa kan qiimihii waan ka qaaday. Waydan marka kala qaybsan karin, ama weydaan ku kala bixi karayn ama waaba isku dilaysaan, dabadeed awrkaa u sareeya, waa labaale laba qaalmo horta wax ka badan awr lama kala siisan karo ama baar qab ha ahaado ama radin dhanna qoorka dhanna durdursha ha ahaado geel hasha u sarreysa ha ahaato. Wixii oo dhan wuu iska soo celiyay, geela qiimihiisa laba afar jir ah, horta ma dhaafo buu yiri, markaa dabadeed sidaa yaa loo ogyahay oo geela haddii la taataabto meel walba arladda ka badanayaa."

Guleed Xaaji ayaa Xirsi ku yidhi: **"Wiil l'aana qaadan maayo tol l'aana ma rabo"** isagoo waji colaadeed ka dareemay Xirsi. Wuxu u jeeday wiilkaygii mag l'aan kaga samri maayo, hadaad diidaana waa dagaal laysku jabo oo tolku ku idlaado oo waa ii Tol la'aan. Suldaan Xirsi Amaan oo kibirsan ayaa ugu jawaabay **''ma innankaygii oo dhaawiciisu qoyanyay ayaad weliba mag raadinaysaa:?.** Guuleed ayaa marku arkay rag badan oo colaada dabada ka riixaya yidhi **"Waar Dir iyo Daaroodba waa i maqlayaane, reer Sugulle wax kala heli maayee dilmadiisa kala daaya"** Xirsi ayaa kacay isagoo cadhaysan oo yidhi **"waar nimankan indho-casta ah yaa yidhaah raga hayga bajinin, iga wala waatay labadeena noqon."** ninku sidaas leeyeyna waa adeerkii, oo Guuleed Xaaji adeer ayuu ugu beegnaa suldaan Xirsi .

Markii Xirsi Ammaan ku adkaysay tiisii, gartiina u diiday ayuu wiilkiisii ninka dilay xasuusiyey nimcada iyo noloshay qabaan oo yidhi **"Aabo anigoo 20 Jir ah ayaan xaydhoobay. aabo bal xoolaha xeredeena buuxiyey eeg, bal waxaynu nimco ku jirno maadan arkayn"?** (20 jirkaan ku Xaydhoobay wuxu ula jeedaay hodanaanta iyo barwaaqada reerkiisa Ilaahay u loogay oo wiil 20 jir ku naaxay waagaas waxay ahayd wax lagu faano, oo curfi aad raga kale dheertay ahayd), wuxuu raaciyey " A**abo maxaad colaada tolkeen ka helaysaa aan dil iyo dhimasho ahayn? Aabo magata aynu bixino oo 33 halaad ee magdheera ah bixino.** Odeygii Xirsi Ammaan ayaa warankii kula soo haliilay wiilkii isagoo cadho karaya, ku ye **''' aamus war aamus aabahaa wase, cabannaa Ifka laguma ciiline ma uurkii hooyadii ayaa lagu ciilay.''**



***Suldaan Madar Xirsi Suldaan Diiriye ( ku sawiran dhexda 1896 banka Aroori) isna Suldaan Nuur ayuu sadanada ku qabsaday 1898. 1902 ayay Habar Yoonis ku caleemo saareen Oodweyne , markii Suldaan Nuur ka waantoobi waayey darwiishnimadii.***

Dagaalkii markii goobtii ugu horaysay fooda lays daray, ayaa Xirsi oo gurxamaya colkii hadaba gees u jiidhay isagoo ragu dilkooda rabay warmaa u rabinaya. Marku laba nin u dilay ayuu yidhi **"hada ma lays tix galiyey".** Dhanka kale Samatar Suldaan Diiriye Sugulle (Samatar Bara-yar) oo Xirsi Amaan adeerkii runa uah , reer Suldaan isagu ugu weynaa oo dagaalka reer Sugulle ugu weyna , nin dhaliinyaro ah yar oo Baho Sugulle ah ayuu waranka ka taagay , yarkii ayaa yidhi " **Alla adeer Samatraw miyaanad i garanaynin** " Samatar oo garan waayey ku yidhi " **waar hada ma sugnide ma tirooyin bay (colku) leeyin"** kii waa ka dhaaqaqay intu naxay, hadana mid u awow ugu toosanyey **( ina Maxamed Nuur Rooble Sugule iyo Samatar Diiriye Sugulle ayay kala ahaayeen)** oo Ba Awashooda ah oo isha falaadhi kaga dhacday ayaa yidhi " **Waar awow Samataraw iga goo"** markaas ayuu intu kiina dhaafay yidhi " **shalay ka goo-ydu ahayde awow i dhaaf".**

labadii reer isku birjabeen maalintaas, la kala caraabay.
Goobtii labaad lays waajahay ayaa qoladii Xirsi Amaan laga itaal roonaaday oo la baacsaday , ayaguna dib u gurteen. Goobtaas ayaa wiilki caqliga badnaa lagu warrameeyey, dabeedeed-tana yarkii oo naftu hayso ogna inaanu ka kacayn qoladiisii farayaa **"Aabahay**

**waxad ku tidhaahdaan inanaankii wuxu ku soo yidhi "kaalay hadaba hilibahayga cun".** Wuxu u sheegayay inu ka saxsanaa isagoo tixraacaya hadaladii isaga iyo aabihii dhex maray ee ahaa in colaad dagaal iyo dil laga macaasho*. hadaba waxad ka heshay waa dhimashaday ee kaalay hilibkayga cun*.

Xirsi Ammaan ilay waa nin baxayee dardaarankii wiilkaas la dilay waxba kuma qaadan oo hada sidu wax u arkayay Xirsi curadkiisii ayaaba ku maqan Baha Sugulle.Qoladii Guuleed Xaaji maalintaas waxa u soo dagaal galay nin Shiish-Wanaag ah oo qaanslay ah, oo Xirsi Amaan la yidhi falaadha la beegso oo ninkaasi yaanu ku dhaafin. Ninkaas waxa la odhan jirey Aadan Diidane oo wuxu caado u lahaa fallaadhaha inu timaha madaxiisa sudhu. Nin timihiisu falaadho xajinayaan intu madaxiisu leegyay iyo awoodiisu way iska caday. Xirsi oo faraskiisii ku jooga colkana rag badan soo jiidhay ayaa wuxu arkay Aadan Diidane oo shiishka ku haya, marku hooto iyo laba tuuray u la waayey ayuu is arkay inu huba intaas ka haystay, markaas ayuu is yidhi hadaba talo kale ma jirtee, ninka ku dhabacanaya ee shiishka ku haya ku seegi maayo hadaad faraska laabtid, ee faraska jiidhsii.

Aadan faraskii Xirsi oo ku soo xawaarayanaya waxna u jirin ayuu falaadhi qaansada ka riday. Xirsi Amaan oo falaadhii la ciiray dhinac iyo faraskii oo u hayo caynaanka dhinac isula dhacay. Waxa la yidhi markii Xirsi isagoo dhabarka u yaal oo taahaya ayey ceesaan didsani ka dhex dustey labadiisa xaglood hoostood, oo nin dheer ayuu ahaa baruur iyo xoogba ahaa oo weliba si firfircoon u qaada miisaankiisa intaas leeg siday odayaashii hore sheegeen iyo sidu Gustaf Adlof Haggenmachers oo Jarmal ahaa xasuustiisa ku qoray buugisa (**Reise im Somali-Lande).** Gustaf 1874kii mudo 4 bilood ayuu dhex deganaa beesha suldaan Xirsi Amaan,adeerkii Xirsi Suldaan Diiriye oo col ahayeen sidu dareemay Gustaf. Xirsi Suldaan Diiriye iyo Cawd Suldaan Diiriye, iyo Samatar Suldaan Diiriye "Barayar" intuba waa adeeradii waa nimanku Xirsi saldanada ka dhacay 1850adii.



Waxa dilkii Xirsi Amaan ka gabayday **Aamina-Cawrala Ducaale** Guuleed oo u dhaxday Xirsi. Aamina waxay ka dhalatay qoys wada gabayaa ah  reerkeeduna kaba daran oo Suldaan Guuleed oo awowgeed aabo ahaa ilaa 20 nin oo gabayga kala booba ayaa ku abtirsada, qoys ahaana Aamina aabaheed **Ducaale Guuleed,** walaaleheed **Qawdhan, Maxamuud Candho-Eeg** iyo **Nuur Dhegacun** (1840-1897) oo maansada fardo amaanka ugu badnaa tixo iyo murtiba. Nuur Dhegacun (1830-1896) waxa gabayga Soomaali u boqray Salaan Carrabay oo laftiisu boqorada maansada ka mid ahaa raaci danbe. Wuxu Sallaan tixda la magac baxday silsilad ku odhanayaa :

**Salka gabayga Nuur Dhegecun baa saajic ku ahaaye**
**Anna waan saxeexaa kolku suura galayaaye.**

Aamina Ducaale gabay colaadeed ayey tirinaysaa ayadoo guubaabinaysa Ba Awal inay suldaankoodii Xirsi Amaan ayadana ahaa ninkeedii raga godobtiisa qaba aan laga hadhin.Gabaygaas Aamina Ducaale cid haysa, 2 nin oo haatan cagacagaynaya 80maadkii ayaa lagu sheegay. Nin Hawdkaas Hargaysu jooga waa Cali Gacanlow ( Reer Abokor)iyo nin Ugaadh Cumar ah gabayaagii Qaasina isku tuurtuur gabay lahaayeen naanaysiisana la yidhaahdo Whitehorse aabahina gabayaa ahaa oo la odhan jiray Muxumed Xaaji Cali oo xaga hooyo gabayaagi Cali Dhuux walaalo ka ahaayeen. Nimankaas oo qorax dhacaysa ah waxan halkan magacooda iyo heybtooda ugu xusay in laga reebo murtidaas intaanay aduunyada kala caraabin.

Waxa ayaduna jirtay gabadh kale oo ayaduna u dhaxday Ba Awal nin la odhan jiray Gaydh qabay oo goobtii Lebi Cawl la dhigay. Gabadhaas Gaydh ka baxay oo rag gadh-madoobayaala lahayd,oo Cali ka mid ahaa ayaa ayaduna sidii Aamina Ducaale gabay ku guubaabinaysa wiilasheeda in aabahood Gaydh iyo rag kale ee gabayga ku magacoday loo aaro. waxay tidhi:

**Calow gaydha waxa iigu wacan waa geeridaan qabo'e**
**Caawaba gelin dhexaadkaan hadba gogosha taabtaaye**
**Gamas baa ku dhacay aabahaa goraygii dheeraaye**
**Gacmo jeedlaow Warsamey gudurii siiyeene**
**Gaashaan-cade Muxumed bay giringirsheen meele**
**Mohammed Goloxley dhigeen geedkii Lebi-Cawle**
**Xirsi Madarna waa gawraceen gacal ha waayaane.**
**Shirkaa gaadhay goor iyo ayaan xaajo go'ii wayday**
**Oo u gudoonshay bay dileen guga hortiisiiye.**
**Kay gacal ahaayeena saw geedka kama waayin**
**Gadhla boqola baydar wax gana odayo gurteeya?**
**Galab kaliya baad heli kartaan guuldarysado'e**
**Waar nimanka guuto iyo u waca gaaska olalaaya**
**Waar nimanku goortay baqadaan galka ku abaara**
**Waar nimanka gooyoo sidii gaalka ugu reema**
**Guhaad nimu ku dhacay ma galo xaluska naagoode**
**Hadii kale gaaluf ololka iyo faanka guri daaya.**

Gabayaa Habar Yoonis ta kale ahaa ayaa tix nabadayn ah ugu jawaabaya qoftaas dumarka ah isagoo ku halqabsanaya gabaygeeda tuduc.Waxa laga hayaa tixdaas nabadayn ta ah.

**Naagyahay Goloxle bay shalay guduri siiyeene**
**Aniga na gidiga (Habar) Yoonis waa iga gudhiyeene**
**Gorgorkaan hadhayn yaanad noqon gees walbaa darane?**

## Jaamac Ammuume iyo Warsamae Dhakaar.

Goobii dagaalada midkeed ayaa Warsame Dhakaar yidhi " **Reer Sugulle ma sinna"** isagoo maalintaas gacansareeya niman Ba Awal ahna dagaalka ku qabtay. Intaas marku yidhi ayuu kolkaasu sedex walaalo ah oo ilma Warsame Yuusuf Diiriye ( Ba Awal) ahaa halkii ku warameeyey. Markaas ayaa Warsame loo sheegay nimanku laayay walaalkood Jaamac Ammume oo kuray 17 jir ah kiina in la hayo. Warsamaa yidhi **"waar habartaan goblay caloolaha haku cuntee sii daaya".**

Kolkii Ba Awal samri wayday, ayaa hadana la soo dhex galay oo gartoodii ay qaadeen raggii xeerbeegtidnimada magac ku yeeshay, ragaas waxa ka mid ahaa Kite Fiqi ( Habar Jeclo reer Yoonis) ninkii la odhan jiray. Wacays Cabacabaale oo reer (Habar Yoonis reer Weyd) oo gartaas xildhibaan joogto ah ka ahaa, ayaa gartii ugu horaysay ku qaaday qolada Xirsi Amaan, ayaa Xirsi Amaan arkay ragiisii inaanay dilayn Wacays , Xirsi ayaa ku celclinaya **"Arooori waa rag l'aan".** Markii dagaalkii laga badashay qoladii Xirsi ayuu markan labaad Wacays Baho Sugulle (Guuleed Xaaji iyo Warsame Dhakaar) geel mag ah ku xukumay. Sababtuna ahayd Baha Sugullle oo gacan sareeyay oo ka dil badnayd qolada kale ayaa geel lagu xukumay , Warsame Dhakaar ayaa marku maqlay geela la xukumay yidhi **"geela fulaa hala bixiyo hadaba, anigu keyga bixin maaye".**

Xirsi Amaan intaanu saldanada qabsan 1850dii , waagaas ka hor wuxu abaanduule u ahaa colka suldaan Diiriye. Wakhtigaas Xirsi ahaa abaanduulaa ama marku noqday suldaan ayaa la yidhi ciidan fara badan ku weeraray xeebataas Bulxaar. Dooxo la yidhaahdo dooxada Waaheen oo buuraa Almis ku dhex taal ayuu colkii dajiyey. Cumar Xasan Al Yaafici taajir Carab ah oo timirta dhulkaas oo dhan keena ayaa arintii loo sheegay , in magaalada col dul fadhiyo, colkaas ninka wata ee suldaanka ah la xidid si u ganacsigaagu u badbaado. Al Yaaficii taladii waa ogalaaday oo gabadh u dhalay oo Xafsa la yidhaahdo ayuu siiyey Xirsi. Markay reeri Soomaali so dhex dagtay ayaa Xafsa malaa magaceedii la xuusasan waayeen ama sidii Soomaalida caado u ahayd dadqalaadka in ay ugu magac dareen shucuubtay ka soo jeedaan. Gabadhii waxay ula baxeen Carabo ubadkeedii na Ba Carabo.

Waxa Ba Carabo u weynaa Bookh Xirsi Amaan oo gabayaa ahaa. Bookh ayaa marku maqlay in Warsame Dhakaar yidhi **"geela fulaa hala bixiyo, keyga bixin maayee".** Ayuu Bookh na gabay ku tiriyey inaan nabadi jirayn intu noolyey jeer u aabihii u aaro iyo raga ka maqanba,wuxun yidhi Bookh:

**Jidhkii ina Amaan iyo la waa jalanqayaashiiye**
**Jirid nimaan lahayn baqee ee teydu ii jarane**
**Hadii nabada jeelkeeda la helo waa anoon jirine**
**Jill baan ahay haddi aabahay joogi lagu raadin.**

Wuxu dagaalka kaga dilay Bookh Baha Sugulle waxa ugu darnaa intu reer Guuleed Xaaji kaligood ka dilay . wuxu gacantiisa ku dilay 4 midi gabadh ahayd.Waar maxaad gabadha ku dishay? markii la waydiiyayna, wuxu ku Jawaabay " **gabadhu waa doonanayd sedex faras na waa laga bixinaayay. Waar nimank Ba Duco ( waa bah ka mid ah ilma Guuleed Xaaji) haday fardo ino helaan ma cid bay inaga reebayaan."**

Maalin maalimaha ka mid ah ayaa markay labadii reer is laayeen ayey kala caraabeen fiidkii ayey qolo ka mid ahi labada reer is tidhi wax karsada dabeedeedtana dab ayay waayeen roob mahiigaan ahaana waa d'ay dagaalkoo socda.Haddaba waxay is weyddiiyeen dab halkee ayaa inoogu dhow oo aynu ka helnaa?, waxaa markaas raggii nin ka mid ahi yidhi **"waxa inoogu dhow kuwii galabta aynu is dilleynnay"** oo uu ula jeedo qoladii kale ee ay walaalaha ahaayeen ee ay is laynayeen. Waxa markaa la go'aansadey in dumar loo diro.Sidii ayaa la yeelay oo dumarkii ayaa loo direy oo la yidhi inooga soo qaada dab kolley berriba dagaalku wuu sii soconayaaye. Markii dumarkii u yimaadeen qoladii ay u socdeen ee ay yidhaahdeen dab ayaanu dooneynnaa, ayaa la weyddiiyey cida ay yihiin?. Waxay ku jawaabeen ilma hebel iyo hebel ayaan u dhaxay, dabcan waa dad wada dhashey oo ilmaadeer labaad , saddexaad iyo afraad ah oo shayddaan isku imtixaamey oo wey is wada garanayaane nin wax garad ahaa oo il dheer ayaa markaas odhanaya **"dabna siiya dumarka si fiicana u ambabixiya"** wuxuuna si qiiro leh u raacayay hadalkiis **"Ogaada reer Sugullow Dad ku xiga iyo dabtoona lagama maarmo"**. Hadalkaasi maahmaah ayuu noqday , oo inkastooy isla maalintaas is dilayn hadana dad ayagaa u dhawaa oo kamay maarmeen , dabna ayagaa u hayay kaasna kamay maarmeen.

Dagaladan hadba laysku soo qaadayaa ma aha wax maalin iyo bil iyo xataa g'u soctay waa mudo 3 sanadood ah ayaa marku roobku da'o duulaanka la qaadayay hadba. G'uii walaaladii la dilay gui ku xigay markii roobku d'ay ayaa
habeen habeenada ka mid ahaa ayay Ba Awal oo dagaal u gudaya, u Jaamac oo in mudo ah sugaayey rogaalka ayaa waxa la yidhi habeenkaas waran asmo loogu akhriyey oo la yidhi " **caawa yaanu siil kaa taaban"** faraskiisii isagoo kooreynaya oo colku dulaan yahay , ayuu Jaamac colkiisii weydiiyey **"waar ninka ma aqaane sidaan u garan doonaa**? Nin baa yidhi.**"Haday na eryaana waa ninka**

**u soo horeeya,hadaynu erinana waa ka u danbeeya , ninkaasuun eego" .**

Ayadoo habeen madow ayaa lays galay. Warsame oo colka ka digniin qaba ilaaladana haya ayaa marku Ba Awal colkood qaar arkay ayuu colkiisii amarkii ugu baaqay **"Waa simanyihiin waa simanyihiin ku soo kiciya"** kolkaas ayuu faraskii dib u laabay. Jaamacna waa arkaayoo isna waa kala daba tagay faraskii,oo halkaa jeenyaha ayuu isugu dhuftay faraskii kalena kufay Warsame na luqunuta faraska ka dhacay. Markaas ayuu Ammume warankii halku ka filaayay Warsame ku riday oo yidhi,**"Cabtaye meeday**? markaas ayuu Warsame intu faraskii ku booday yidhi **" waa been"** marku Baha Sugulle gaadhay ayuu ka dhacay. Jaamac ayaa colkiisi ku yidhi **waan la helay.** Markaas bay raggi waaweynaa qosleen oo mid yidhi **"Iga wala isagoo Bah Awal hadba col galinaya baydun arki sidsii" .** Habar ayaa loo diray oo Ba Awal oo la yidhi soo ilaalee. Markay soo laabtay ayay tidhi **" waar horta dadkuna ma faraxsanayn , aqalkii Warsame Dhakaar na maryo qoyan ayaa geed ku wadhnaa "**

Waxa jira niman aan aad u badnayn oo gabayaaga soomaali ka mid ah oo ayagoon gabay lagu aqoon mar kaliya u ka soo burqamo oo kugu keeno ciil iyo arami. Ragaas waxay u badanyiin rag la laayay dadkoodii oo aarsan kari waayay oo markay aarsadeen tixo la yaab leh ka soo baxeen. Waatu gabayaagu lahaa:

**Haddaan gabayga uurkoo bukiyo, arami kaa keenin**
**Asaan olol jacayl iyo xanuun, kugu ijbaaraynin**
**Afkuun baad ka leedee tixihu arar ma yeeshaane**

Ragaas waxa ka mid ahaa nin isna kuray ahaa oo aabihii iyo walaaladii la dabar gooyay oo kaligii ka soo hadhay, marku qaan gaadhay oo 17jirsaday abtigii oo Ogaadeen ahaa oo soo koriyay faraskii iyo hubkii intu u dhiibay yidhi waa ku kaas raggi reerkiina kaligaa kaa dhigay iyo cidihiinii aad. Isagoo hagoogan oo caradii tolkii soo gaadhay , ayaa markii la gartay ninkii la sheegi jiray ee gabadha Ogaadeen la baxsatay yahay ayaa la gartay inu dalka u yimi inu wax laayo. **Yuusuf Suldaan Guuleed** oo markaas adeerkii ah hooyadiina dumaalay ayaa loo diray , Cilmi ragan odayaasha ah ee yimi midna ma yaqaan , wuxu yidhi, ninka la yidhaahdo Yuusuf ma idinku jiraa. Yuusuf baa hadlay oo yidhi adeer wixii dhacay arin Eeebe bay ahayd,imika iyo haatan halkaas xero ka ooda 100 halaad oo min 4 iyo 5 jir ah halkaana ka ooda xero kadin adhi ah halkaas ,gabadhna gabadh ta ugu qurux badan keena , wixii qoyskiina ka dabar go'ay ba waad dhali doontaaye ee colaad waxba ma tartee adeer sidaas yeel, Cilmi Magan Guuleed ayaa la odhan jiray wuxu Yuusuf yidhi:

**Adeer Yuusufow ummal nin qaba aamus looga roone**
**Haduu odayba wiil yar ka hadho ubadka Guuleedka**
**Oo aabahay lala dhintaan aamusi lahaaye**
**Afartaan uur wada galnay iyo odaygii weynaaba**
**Mar hadaanan eegayn inaan arad la waageero.**
**Ninkii uur nugayl qabaa dad ugu aqoon liita.**

Cilmi Magan la d'a ayuu ahaa Jaamac Ammume sheeko la murti ah iyo suugaan ahna waa leeyey isna , gabaygana waxa ku kalifay waa ciilka. Jaamac Ammume marku warkii cadaaday inu Warsame nabarkiisi u dhintay uu aarsi joogo ayaa Jaamac oo weligii gabyin ayaa umalkii ka keenay gabayga. Raggi waaweynaa ee tolkiis ayuu ku odhanayaa i dhagaysta waa kane, isagoo faraskiisii ku halqabsanaya wuxu yidhi Jaamac:

**1- Col alaasan Xamarow haddii shalay lagu oogshay**
**4- Heensaha hadddaan kugu atibay goor aleyl dhexe ah**
**3- Indhalaha hadaan ku xidhay iyo suuman la adkeeyay**
**2- Isha bari hadii loo kacay iyo awrtii reer Sugulle**
**5- Abaanduule Guuleed hadii ubaxa loo goostay**
**6- Waa boqor agtiisa'e hadday "ililigtu" yeedho**
**7- kuwii lays qoon dilay hadii lagu itaalaayey**
**8- Ay libaaxa leh oodala hadii lays ilaaqaayey**
**9- Haday urursanaayeen halkii iyo eega dhinaceeda**

**10- Kolku ina qolyeedkii sidii aarka nagu yeedhay**
**11- Anigaan aqoonayn haddii lay ogeysiiyay**
**12- Ma ogi intii hore hadaan dabo adeegaayay**
**13- Doc aroorka uguma tago orodka siibshaaye**

**14- Eebada haddii laysku riday iyo ilig-yartii hooto**
**15- Onkad baxay la moodyow kolkan Xamarka qaadsiiyay**
**16- Oogada hadduu igala baxay agabarkuu joogay**
**17- Anna awlaxaan siday haddaan oofta midig gooyay**
**18- Kol haddaan Warsame aayirey oon Baho agoonteeyey**
**19- Kol haddaan Ugaaskii ka dilay u ololiyeynaayay**

**21- Kol hadaan ka oon baxay afkay aramidu jiifay.**
**22- Alxamdu lilaa caawaba haddaan umalkii qaar reebay.**




*Fardoolay ka mid ah ciidankii Suldaan Nuur Axmed Amaan , 1896 banka Tuuyo.*

Colaadaas Xirsi Amaan oogay Warsamae Dhakaar na sii fogeeyey ayagiina galaafatay, wax labada qolo kaga dhimatay bay odayaashii sheegeen 101 nin. Waxaana lagu maareeyey geel mag ah oo loo bixiyey **"Haad Qadiye"** oo wax la yidhi nin la odhan jiray Wacays Cabacabaale oo geel loo haysto, waa Guuleed Xaaji ku yidhi Wacays **" Hadaan Wacaysaw geela kaala baxo guunimo ma qaadanaysaa** " Wacays baa yidhi haa . Marku reerkiisi gaadhay Wacays ayaa wuxu beeshiisa ku yidhi **" Ninka Guuleed Xaaji geerina ka dheereeya guunimona la raadiya"** waagaan danbe ee geela magta qolada Baho Sugulle lagu xukumay ayaa Wacays markii la yidhi waar geelani waa maxay/magaci? ayuu Wacays yidhii waa **Haad-Qaadiye** isagoo daba socda wixii hore isaga iyo Guuleed dhex maray. Marna waxay ku sheegeen meeshu magacu ka yimi, waxay

yidhaahdaan gabay nin Habar Yoonis ahi colaada ku soo af jaray ayaa loo bixiyey tixidiisaas Haad-Qaadiye.

"Haasaawe badan oo laga duubay 1980 odayaal ka shaqaynaayay Akadeemiyada Cilmiga iyo Fanka iyo Suugaanta ee Muqdisho iyagoo ka hadlaya hiddaha iyo dhaqanka ee bulshada soomaaliyeed."

Nina sidaa hore mid ka yara duwan oo suurta gal ah sidu magaca Haad Qadiye ku baxay wuxu u sheegay sidan:

***"Ninkii aqoonta badnaa ee wiilkiisa la dilay markii hore intuu isugu yeeray nimankii ay ka dhasheen buu yiri annagaa libtii sidanna ee haddana wax allaale waxaanu geel leenahay qabta (500) oo halaad ka sooca, (500) ee halaad iyaga siiya, eyda eydy dhashay waa naga fara badan yihiine yey hadlow nagu biya keeninoo samir baan uga jeedaa, oo dee weli caynkanoo kale lama arage maxaynu u bixinaa, haadqaadis weeye, hadqaadiskaana ninkaasaa soo sarayoo wax jiri jiray maahoo af Soomaaliguna waa ku jiraa, innagu waxaynu naqaannaa diyada xoolo la sii horeysiiyo oo aas beynu niraahnaayoo, jifi beynu u naqaannaayoo, yaa? Rafisaunu u naqaanaayoo, ee xumayn oo; waxyaalahaa midhkaa isagaa ku kordhiyayoo wuxuu yiri Haadqadis. Waa geel iska siyaado ahoo meel alla iyo meeluu madaxa ku hayo anu jirin ee uu doonayo inuu iyagii ku qaboojiyo, haadqaadiskaa uu bixiyay, waa kala fadhiisteen nimankii . Waxyaalo caynkaas oo kale ahoo laysku xumeeyo unbaa Soomaalidu weligeed ay ku baaba'aysay." Daahir Afqarshe.***

***Colaadaas Haad Qadiye markay dhamaatay ayaa wax yar ka dib la boqray Suldaan Nuur Axmed Amaan 1883, ( Ba Makaahiil , Amaan Diiriye iyo Jaamac Diiriye) waxa saldanadii ku qabsaday Cawad Suldaan Diiriye Sugulle oo Baha Diiriye ah oo Jaamac Ammuume awowgii la walaalo ah awow na ugu toosan. Nimankii hore ay isu qabsadeen ee Baha Sugulle waxay raaceen oo taageereen Suldaan Cawad, halkiina dagaalo iyo colaado ayaa bilaabmay. Jaamac Ammume oo ka yaabay nimankaas ilmaadeeradii ee ba Makaahiil gaar ahaan reer Amaan ka fitnadooda ayaa wuxu ku gabayay:***

***Iyagaa isku raran ama qolay nagu ridayaane***

***Raad aduun kama baxsado nimaad rafiiqdaane***

***Waa niman rogaal loo dhigaa raasamaal cudure.***

**<u>Tixraacyo sheekada Haad Qadiye oo la qoray 1884-1892 gabayadeeda.</u>**

Intaanay dhex galin lafagurka labada taariikhood ee weedh kaste iyo murti kastaba iskaga eek, gartana u goyn lahayn labada taariilkhood ta murtidan/weedhahan laysku kaysto tooda leh. Horta labada taariikhood tee ayaa horaysay tee ayaa waagii Somali macaruuf ka dhex ahayd Ma Haad Qadiye mise Qabaalka. Jawaabta waxa laga helayaa qoraaladan reer Galbeedka ee gabaydada Haad Qadiye mudada u dhaxaysay 1884-1892 qoray qaarkood , sheekadana si gaaban u guud mareen. Si aan loo odhan hebel waa reer hebel oo tiisu saraysiinayaa , waa kuwan qoraaladu hoos ka dhugo.

*1- 1889kii ayuu Luigi Robecchi Bricchetti gabayga Jaamac Amuume iyo Bookh Xirsi Amaan iyo marwadii Gaydh gabayadooda ku soo daabacay ayagoo qoraal Af Soomaali ah. (Testi Somali. Nota dell'ing. Luigi Bricchetti Robecchi, Presentata dal Socio Guidi.Rendiconti. 1889. Vol. V, 2 Sem.p.227.228).*

*2-Paulitschke, Philipp oo Austrian ah isna qoray gabayaga gabadhu tirisay iyo dilka Xirsi .1885kii oo Harar safar ku tagay ayuu sheekada iyo gabayga wax ka taabtay.*

*Philipp paulitschke Beitrage zur ethnographie und anthropologie der somal , Galla und Harari Leipzig.1886.*

*3-Die Somali-sprache. Von A. W. Schleicher. Erster teil. Texte, ...Schleicher, Adolf Walter, 1854-1894. Published 1892.p.35-38*

Hadaba in colaadaas Haad Qadiye murtideedii tiraabka ahayd lagu qurxiyey colaadaas Qabaalka waxa u daliil ah oo muran l'a ah qodobadan hoose oo laba sheeko aanay wadaagi karinba.

**<u>Murtida loo boobay sheekada qabaalka qodobada u maragta ah</u>**

1- Faraska Jaamac gabayga ayuu ku sheegayaa inu u ciidan galay. Jaamac waa ka tuducyada ku sheegayaa kaalintu farskiisu ka

qaatay dagaalka. Sidu u booday , sidii hilaac booday, dhulkii u kala baxay isagoo sool kii u joogay iyo oogada kala baxay, dabdeedtana labada jeeni ee hore kii kale qoobabka kaga dhuftay,faraskii Warsame na luqunta u kufay Warame tuuray. Jaamacna awlaxiisii asmo da qabay oofaha midig ka galiyey. waaka gabayga ku leh:

**14-Eebada haddii laysku riday iyo ilig-yartii hooto**
**15-Onkad baxay la moodyow kolkan Xamarka qaadsiiyay**
**16-Oogada hadduu igala baxay agabarkuu joogay**
**17-Anna awlaxaan siday haddaan oofta midig gooyay.**

Hadaba sheekada Qabaalka labada faras ee lagu daro sheekada ma wax bay ka badalayaan sheekada mise waa layskga daray uun?

Intaanaynu u galin buuga kale bal horta aynu dhugano wuxu idaajjaa damacsanaa marku sheekada fardaa ku soo darayo sheekada, tusaale marku 10 halaad Boos faras soo siistay. wuxu idaajjaa odhanayaa uun hadal aan wax sidaas ah u macano lahayn , oo wuxu odhanayaa:

**"Maalintaas wuxu Nugaal kala laabtay Roor-Godan farska la baxay ee Ciid iyo Hawd oo idil ka soo shaac baxay" Buuga Idaajaa".**Buuga Idaajaa p.100

Hadana wuxu yidhi Aadan Galaydh ayaa isna faras soo iibsaday oo sida kii hore ayuu isna caan ka noqday Ciid iyo Nugaal. wuxu odhanayaa:

**"12 qaalmood intu gudoonsiiyey ninkii faraska lahaa ayuu Aadan Nugaal kala soo laabtay faras isna Ciid iyo Hawd caan ka noqday oo Qadaw Laaye la baxay". Buuga Idaajaa p.101.**

Labadii faras markay is heeleen kii qaaliga ahaa ee 12 qaalimood ahaa ee Qadaw Laaye , ayaa iska booday , taas awgeedna Aadan Galaydh fursad u Boos ku warameeyo helay oo ka dibna jeenigaas midiga ayuu hootadii ka dusiyey. Oo markaas Faraska la amaanayaa ma Faraskaas iska booday ee ninkiisiina dilay ayaa Caan ka noqday Hawd iyo Ciid? oo dagaalkii ugu horeeyay sawkan ninkii ka bixiyay 12 qaalimood ku dilay. Aflaanta Hindida xataa qaab dardaas ka heli maysid. Horta Idaajaa halkaas ayuu faraskisii ku hadhay. ( akhriso hoos)

Ninbase nin buu eeganayaaye, Aadan Galaydh ayaa wuxuu meel yare durugsan ka arkay Boos-Illaawe oo ku jooga farskiisii Roor-Godan la baxay. Isna Qadaw-Laaye intuu nadigii laba-saddex jeer ku dhuftay ayuu iska dabo-jaray. Haddii uu la siman yahay oo uu maaggan yahay inuu hootada meel halis ah kaga dhufto ayuu Qadow-Laaye horay u boodey; isagoo u qaatay gacantii uu Aadan kor u qaaday in nabar jeedal ku soo socdo. Faraskii markuu sidaas horay ugu boodey ayuu Boos-Il-laawena Aadan hooto halgaad ah ka gaarsiiyey oo jeeniga midig inta kaga dhuftay dhinaca kale ka dusiyey, iskana dhaqaaqay! Aadan kolkuu arkay inuu dilan yahay ayuu il-qooreedda ka eegay Boos oo dhaafaya, isla markiibana faraskii ayuu ka dhacay.

Buuga Sheekooyin Soomaaliyeed .p.102 Idaajaa qoray.

Boos wuxuu doontay faras, wuxuu marba qolo u hoydo oo faras weydiiyaba markii dambe waxa loo sheegay faras uu leeyahay Maxamuud Cali-Shire oo ahaa suldaankii qolada Warsangeli. Faraskaas oo la odhan jirey Dab-La-Tuuray ayuu Boos goostey in uu helo. Wuxuu socdoba wuxuu gaadhay Maxamuud Cali-Shire, wuxuuna ku yidhi: 'Maxamuudoow faraskaaga Dab-la-Tuuray wed oo kaa dila iyo rag kaa qaada mooyee waxkale oo aad kaga samri lahayd ma jiraa?' Maxamuud Cali-Shire wuxuu Boos ugu jawaabay: 'Geeliinnu waa intee?' wuxuu yidhi Boos: 'Waa shan iyo labaatan kadin', Maxamuud baa yidhi: 'Shan iyo labaatankaas oo aan marba mid u galo ayaan kaga samri lahaa'. Boos wuxuu ku yidhi Maxamuud: 'Ina keen faraskana soo kaxee'. Sidii ayey isku raaceen Boos iyo Maxamuud, sidii ballantu ahayd Maxamuud shan iyo labaatankii kadin ayuu midba mar u galay oo tuu ka doortay kala soo baxay. Markuu shan iyo labaatan qaalmood oo qori-cad ah ka xushay, ayaa hal igadhi kacday, candhaddeediina labadeeda sibrood isku martay. Maxamuud baa arkay hashii, wuxuuna yidhi 'Hashaa ku soo dar'. Kolkaasaa Boos yidhi: 'Hashaa iska daa, sababtoo ah waxa loo lisaa islaan waayeel ah oo hooyaday ah oo saddex wiil oo ay dhashayna goob lagu wada diley'. Maxamuud baa dhaar ku maray hashaas oo geela lagu soo daro mooyee in aanan faraskaba kaa iibin. Hashii ayuu soo saaray Boos isagoo aan raalli ka ahayn.

Markii lala kala wareegey ayaa Boos yidhi: 'Haddaba faraska dhaliilihiisa ii sheeg,' Maxamuud baa yidhi: 'markaad ku dagaallamayso haddii uu wisiisiyo ase aanad ku adkeyn, colkuu kuula gelayaa, haddii uu bowdada baqdin ka dareemona wuu iska kaa tuurayaa, labadaa cilladood buu leeyahay'.

War and Peace p.81

Hadaba bal aynu eegno sheekada Qabaalka arinta faradaa kaalintay ka qaadanayaan sheekada sheeada haday asal ahaan ku jireen farduu. Waa laga yaabaa in cid aan ahayn Radio Muqdisho iyo VOA ninka taariikhda ribada ah ka afuufa , qaar dhaama oo Ilaahay ka xishooda oo wax ka haya sheekada inay soo warysteen. Waxa dhici karta odayaal kale inay meelaa qaar ka waraysteen, sidaas awgeedna laga yaabaa in toodu waxyaabo kale iftiimiyaan. **Buuga kale waxa la yidhaahdaa: War and Peace: An anthology of Somali literature Suugaanta Nabadda iyo Colaadda.** Waxa sheekada Qabaalka laga soo qoray laba nin midi waa **Axmed Aw Geedi iyo Ibraahim Salaad Faarax 'Indha-Cawlle'. (kor ka akhriso p.81)**

Horta marka ugu horaysa waxad ogaanaysaa in nin kaliya faras soo gadanayo wajiga buugan sheekada u tebinayo , ninkaasna waa Boos oo doonaya inu aarsado. Kuma jirto buugan Aadan Galaydh oo faras iibsaday iyo ninkii ka iibiyay oo ugu balan qaaday in **farasku ka gado cidna gaadhayn hadii la eryado , haduu eryadana cidna ka baxsanayn.** arinkaasi kuma jiro.Waa sheeko Idaajaa iska aliftay , waxa kaliya ee u run ka sheegay waa magaca faradii lagu yaqaanay

Aadan Galaydh mid ka mid uun ee u yidhi Qadow Laaye ayaa la odhan jiray.

Waxa kaloo kaga duwantay sheekada nimankanu siday u sheegayaan tii looga bartay Idaajaa. Halkan marku Boos faraska iibsado wuxu ninka ka iibinaya weydiinayaa ceebu farasku leeyay. Wuxu yidhi hadaanad caynaanka ku xejin marku colka ayuu kula galayaa , haduu shakiyo na waa iska kaa tuurayaa. Dhaliilahaas ayuu leeyay.

Idaajaa laba arimood ayuu filinkiisa lagu dhaamaa , halkaas oo ah had iyo jeer ninka aarsanaya ayaa faras fiican u ku aarsado soo iibsada, waa haduu awal bilaa faras ahaa . Ninka wax dilay ee markaas gacan sareeyaa faras cusub ma wax ku kalifaya ayaa isk yar.Mida kale ee ay kaga saxnsanyiin waxa weeye marba hadii ay sheekadooda faraska lagu kala gatay 25 halaad, dee waanu hawshiisii ka soo baxo oo ninkii iibsaday wuxu u soo iibsaday u fulaan. maaha sidii odayga Idaajaa ee intu yidhi faraska 12 qaalimood laga soo siiyey Aadan Galaydh ,oo u yidhi Ciid iyo Hawd buu caan noqoday ,ee hadana boodadii ugu horaysay odaygii ku dilay meesha.

Wax kale ee nimankan sheekada buuga qoray ku qaldanyiin waxa weeye Maxamuud Cali Shire iyo xiliga colaadahani dhaceen shaqo xili isu dhawa ma ah. 1908ii ayaa Maxamud Cali Shire isagoo 17 jir ah u suldaan noqday aabihiina Garaadnimadiisii watay. Colaadahanina waagay dhaceen maba u dhalan ninkaasi. Ta kale 26 halaad faras lagu iibsaday iyo reer leh 25 kadin , wax macquul ahba ma aha. Se waxaas Somalida waa lagu yaqaan, oo wax la tiriyaba waa ku talax tagaan.

Ninka faraska gadaya ee 25 ka kadin hadba intu xero galo ka xulanaya 25 qaalimood waxa weeye sheeko kale oo isla tan lagu badhxinaayo. Waa sheekadii Nuur Dhegacun iyo Xuseen Xasan iyo faraskii Man Galool. Nuur ayaa Xuseen ku arkay faraskaas Man-Galool , faraskii ayuu yidhi iga iibi, wuxu yidhi waa hagaag waxan kaa siinayaa 13 qaalimood . Nuur ayaa yidhi waayahay. Xuseen ayaa raaciyey hadalkii , geela reer Ducaale waan aqaan oo waa 3 kadin , 3daas kadin markay meel isugu yimaadaan ayaan hadba kadin intaan u galo ka soo xulanayaa qaalimahaan faraska kaa siiyay. Nuur ayaa hadalkaas ka xanaaqay oo yidhi **" Waxaasi waa ma dhacdo ee ma waxad rabtaa inaad reerka saboolaysid".**

Hadaladii Xuseen Xasan ayay ku sheegeen ninkan Maxammud Cali Shire ee aduunkaba iman markay waxaasi socdeen. Faraskaas Man Galool ee Xuseen Xasan yidhi 3diina kadin ayaan ka xulanayaa qaalimahaan kaaga iibinayo faraska , Nuur Dhegacun cadhadii wuxu

u tagaayaa Xirsi Ammaan oo dhawaan walaashii Aamina guursaday , loona sheegay in faraska faraskii Man Galool kaa reebi lahaa inu seedigaa Suldaan Xirsi hayo. Nuur isagoo Xirsi Amaan faraska Siig ee loo sheegay inu Man Galool reebayo waydiisanaya wuxu odhanayaa:

**Suldaanow Si-Godan baan ka imi, Sud iyo Geel-luude**
**Socdaalkaygu wuxu soo taxnaa, laba sagaalaade**
**Soor iyo qadoodaan arkoo, waa samaan idil'e**
**Sinta Xididdaley bay beeshayadi , saatan ka ahayde**
**Idina waa Sanyare meesha aad, sahansanaysaane**
**Suldaanow ilmaabtaynu nahay, seedi weheshaaye**
**Man-Galool sidaan uga sawhiyay, weli ma saar goyne**
**Samrina maayo oo Aaminaa, sabada Ceeg taal'e**
**Siig-Cadar ma lay siin barraan, subax tagayaaye**
**Mise waan socdaa Eebbahay saatiraa jira'e..**

Markaas labada sheeko raga isku dabo riday , arintan faraska/fardaa sheekada waau taag waayeen halkay kaga jiraan sheekada iyo dagaalka waxay ka tarayaan , magacood iyo ninkii laga iibiyey kuu ahaa. Iyo ma 2 faras baa mise waa hal faras. Waxad moodaa inu Ilaahay faraskii laftiisii ku saliday Idaajaa iyo beentiisa oo waa kan u taag waayay inu faraskan ku qasbo sheeko aanu ku jirin oo farasku hadba dhinac ula boodaya kuwa taariikhda reer hebelkooda is leh u dhaca.

Waxaas oo dhan waxa keenaya waxa weeye , faraskan ay iska jeclaaday waa faras sheekada kale ku jira waa faraskii Jaamac Ammume gabaygiisa ku jira waana farasku ku aarsaday ee booaya ee colka iyo fardaa kale ba jiidhaya. Magacan Dab La Tuuray na waxa weeye tuduc gabayga ee u ku masaalayo sidu u booday **Onkad Baxay La Moodyaw.** Faras sheeko kale ku jira ayey is leeyiin meel kale galiya waanay maarayn kari waayee. Hadal ninka kale ku sheeg, murti nin kale ku sheeg , se faras aan sheekada ku jirin inaad sheekada galisid oo inaad hibo u leeday matalaada filin hindiga ood faraska atoore ka dhigtid ood sheekada meel ka soo galisid. Taasi haday ku suurodo dee kaligaa aduunka taariikhda maad maqale dadkii sida kale ku maqlay ayaa ku ceebaynaya , waana sida kala haysata kooxdan midba wuxu doono iska xarxariiqday.

kedis ah ayuu Aadan faraskii jeedal dhuuxa ka arooriyey, jarihiina kor ugu dhuftay, Boos iyo faraskiisiina wuu kala dulboodey, markiibana wuu ka goostay. Boosna jeedal kii la mid ah ayuu faraskiisii ku kiciyey. Booddadii u horreysey ee Dab-La-Tuuray boodey ayuu gaadhay Aadan iyo faraskiisii; Aadanna wuu u qaadan waayey dhakhsaha Qadow-Laaye loo soo gaadhey. Markuu Aadan dib u jaleecayna waxa la kulmay warankii Boos oo kelida ka wareemay ta kalana ka baxay.

Aadan oo dhulka yaalla ayuu Boos is dul taagey; nabar dambena uma celin. Colkoodii ayaa soo gaadhay Aadan Galaydh oo naftii ka gurmayso. Markaasaa la yidhi: 'Aadan bal warran,' wuxuu Aadan maalintaa ku jawaabay murtida hal-qabsiga caanka ah noqotey ee ah: 'Adduun i qatal. Maalintii aan taagta hayeyna talo ma hayn, maanta oo aan talo hayana taag ma hayo'. Sidii baa naftu kaga baxday.

2- Ninka faraska ka iibinaya Aadan Galaydh ,Qadow Laaye waaka ku odhanaya Adan Galaydh sidey sheegaan "**faraskaas aan kaa gadaaayo wixii u eryadaa haday isaga ka baxsadaan, wixii isaga eryadana haday gaadhaan, xoolahaaga waan kuu celinayaa".**

Dhanka kale Jaamac Ammuume marku raga yaqaan Warsame Dhakaar waydiinayo sidu raga uga gartaa marka la dagaal galo? , waatu nin ugu odhanaayo "."**Haday na eryaana waa ninka u soo horeeya,hadaynu erinana waa ka u danbeeya , ninkaasuun eego" .**

Qodobkaasi wuxu xidhiidh la leeyahay faraskii sheekada Qabaalka la galiyey een shaqo ku lahayn. Weedhaas sare waa sidu ninka u jawaabay Ammume isagoo u tilmaamaya Warsame Dhakaar si u ku garto. Se maadaama Idaajaa sheekada faras ka Qadow Laaye galiyo kaalintii faraskii Ammuume waxa soo raaci kara weedho ku jiray sheekada asalka oo Ammume lagula hadlay sida hadalkaas lagu tilmaamay Warsame Dhakaar si Jammac uga garto raga kale.

3- Sheekada Boos Ilaawe wax xaqiijinaya in Aadan Galaydh 4ta walaalo ah kala xushay sii daayay kuwii kala na laayey ma jiraan. Se quudhsigu wuu jiri karaa , oo taas labada sheekood inay iska shaabahaan dhibaato kuma jirto. Oo Ismaaciil Mire waatu gabayga ku leeyahay:

**Kalyaha baalcad kagama jareen kii u quudhsadaye**

Arinta liidnimada dhanka Ammume hadalka waxba kama tagin. waaka ku qiraya gabayga in hadaladii yasida iyo cayda ahaa ee Warsame inu ka oon baxay kana caafimaaday mar haduu Warsame oo abaanduule qolyuhu hogaaminyey inu agoomeeyey ilaahay ugu mahad

naqaya inu **"afkay aramidu jiiftay"** iska reebay. Ammume inu laba mid ka aarsado ayuu u dagaalamayey oo kala ah ninkii walaaladii dilay isagiina yasay ee yidhi **habartaan goblay kaas haku dawarsato.** Intaasi ba waxa laaga dhuuxi karaa tuducyadan hoose ee gabayga Ammume.

**18-Kol haddaan Warsame aayirey oo Baho agoomeeyey**
**19-Kol haddaan ugaaskii ka dilay u ololiyeynaayay**
**20-Kol haddaan ka oon baxay afkay aramidu jiifay**
**21-Alxamdu lilaa Eebow haddaan umalkii qaar reebay.**

**4-** Wiilka Xirsi Amaan oo aabihii ku odhanaya weedhaa **"Aabo 20 jir baan ku xaydhoobay,bal xoolaha iyo nimacada aynu haysano eeg, aabo magta aynu bixino , wax colaada tolkeen aad ku falayso ma jirtee" ,** isagoo tilmaamaya hodanimada reerkooda qabo.

Halka Cumar Aadan Galaydh isna aabihii ku odhanayo ( waa sidu Idaajaa sheego) **"Aabo anoo 12 jir ah ayaan talada reerka galee anoo 20 jir ah hayga saarin" Hadalkaasi suurta gal maaha in ninkii fudaydka iyo kibirka nin qabaal ku dilay** iyo 12 jir talada reerkiisa ku galay!!. Weedhaas waxa leh sheekada Haad Qadiye oo hadalka asalkiisu wuxu ahaa sidaas Ina Xirsi Amaan u sheegay.Idaajaa wuu qasbayaaye , kuma jirto sheekada 12 jir geed fadhiistaye ee hadalaku afduubayo waa hadalkaas ina Xirsi Amaan.

Hadaladu ku hadlay Cumar waxay u dhawa sida ay u sheegeen kooxda qortay buuga Peace And War.

**"Aabbo hasha inaga bixi: oo saddex halba inooga bixi. Waa marka horee ninka anigaa diley oo ma dafirsani; waa marka labaade waa dhiig sokeeye, dhiigga sokeeyena lama haysto; waa marka saddexaade haddii aad hasha diiddo anigaa lay dili oo dib ii heli maysid. oo sidu qoraagu sheegay sheekada Qabaalka nimankan u ka qoray".**

5- Ina Xirsi Ammaan hadalkiisii ahaa **" aabahay waxad tidhaahdaan , wuxu wiilkaagi ku yidhi "kaalay hadbaa hilibkayga cun"** Inu weedhaas leeyahay Ina Xirsi Amaan waxa lagu garan karaa hadalkiisii hore ayay daba joogtaa. Oo markii hore waakii ku yidhi aaihii , barwaaqo iyo nimco ayaynu ku noolnay oo 20 jir ayaan ku xaydhoobay, ee colaada tolka inaga daayoo magta aynu bixino, kii sidaas yidhi oo dhimanaya haduu aabihii diiday magta ku yidhaahdo dhintaye waayee kaalay hilibkayga cun, waa hadal is buuxiya oo xikmad ah.

Markaasaa la yidhi haddaad la dar-daarantay, colkiina waxay yidhaahdeen Cumar: 'Maxaad nagula dar-daarmay?' Cumar oo tii ugu dambeysey ka dig leedahay ayaa yidhi:

'Inaadeerkay hebel waxaad ku tidhaahdaan, ninkii aan diley ee la ii diley ninkii ay isu jireen inta aynnu isu jirro, markii colkii kale



maydnimo iiga tegey isagu saddex jeer buu igu soo noq-noqdoo marba waranka isii xuluuliyey. Walaalkay hebelna waxaad ku tidhaahdaan: hilbahaaga ma cuneene, hilbahayga ha cunin. Aabbahay Aadan Galaydhna waxaad ku tidhaahdaan hashii aad diiddey wiil hakuu noqoto.'

Cumar Aadan Galaydh oo isagoo dhimanaya Idaajaa yidhaahdo waxa laga hayaa inu yidhi **"inaadeerkay hebel waxad tidhaahdaan hilbahaaga ma cunee hilbahayga ha cunin".** Hadalkaas haduu Cumar yidhi waxa loo fahmayaa kaliya inu leeyay ii aar, markii hore na waxa la lahaa waa ninkii aabihii ku adkeeyey inu tuluda magta ah bixiyo oo tolka ka dhex saarin taladooda haduuba ilaa 12 jirkiisi geedka talada reerka ka qeyb ahaa.

6- QOORWAA **"Waar yaanay habartu goblamin, ee afarta wiilba ha iska raacinnine, mid biyaha u dhaamiya ha loo reebo". Iyo** Warsame Dhakaar oo marku Jaamac odhanayo sii daaya odhanaya " **waar habartaan goblay caloolaha haku cuntee sii daaya".**

7- Weedha Xirsi wiilkiisa u adeegsaday **"Cabannaa ifka laguma ciiline ma uurkii hooyadii ayaa lagu ciilay.".**

Qodobkaas ugu dambeeya oo weedh ninmankaasi iskuulka Idaajaa yidhaahdaan Aadan Galaydh baa lahaa, uma baahna war badan qodabkani , waxa weeye dhoawarka qodob ee ka horeeya ba haday sheekada Haad Qadiye lahayd sidaynu u soo wada cadaynay , tan shaki ma laha in weedhaasi ku jirto sheekada Haad Qadiye oo Xirsi wiilkiisa sidaas ku yidhi.

Qabaal Qabaal bay u waalatee kuwii Wajiyo-Xunta Idaajaa ardayda u ahaa ee dhilifka uga ruxa Burco iyo Hargaysa ee ayagoo gawso waaweyna u dhashay beesha Idaajaa , waxay taariikh/suugaan ku sheegaan oo ah runtii nacayb beesha Isaaq iyo bililiqo taariikheed , kuwaas waxan leeyey hadaba **Qabaalkaad kale hore wada jeclaateen wuxu noqday Haad Qadiyee ,** bal Yuusuf Dacay ama Shaacir , Badal ama Gamadiid hablaha gadhka le ee Somaliland, bal yaan laydinka waayin idinkoo sheekada Haad Qadiye intaad u soo weysaysataan sidii tii Qabaalka u tabinaya car yaan laydinka waayin . Waxay Somalidu ku maahmaahdaa **"midgaantu intay gude kale ka shaqaynayso ayuu keedu qudhmaa" .**

**Rashid Jamaac**
**kayse78@hotmail.com**
**December , 10, 2021.**
**Final manuscript.**